VIKIPEDIYA

# Xakas tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Xakas tili** — turkiy tillardai biri; asosan, Rossiya Federatsiyasining Xakasiya Respublikasida, Krasnoyarsk oʻlkasi va Tiva Respublikasining unga qoʻshni tumanlarida tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 80 ming kishidan ortiq (20-asrning 90-yillari). Lahjalari: sagay, kalchin, kizil va shor; ulardan sagay va kachin lahjalari adabiy tilga asos boʻlgan.

Xakas tilining fonetika sohasidagi asosiy belgilari: 17 unli va 24 undosh mavjud; unlilarning choʻziq va qisqa variantlari bor. Asl xakas soʻzlaridagi undoshlarning qattiq va yumshoqligi unliga bogʻliq: orqa qator unlilari bilan doimo qattiq undoshlar, old qator unlilari bilan yumshoq undoshlar uygʻunlashadi. Bu hodisa fonematik darajada boʻlmaganligi sababli, variant undoshlar yozuvda aks etmaydi. Xakascha soʻzlar boshida jarangli undoshlar deyarli boʻlmaydi. Grammatikasi barcha turkiy tillardagi kabi belgilarga ega boʻlsada, ayrim yasovchi affikslarning qoʻllanishi, kelishiklar tizimi, ayrim feʼl shakllari jihatidan oʻziga xosliklarga ega. Leksikasida oz miqdorda arabcha va forscha, lekin anchagina ruscha va moʻgʻulcha oʻzlashmalar bor. Yozuvi 1926 yildan rus grafikasi, 1929 yildan lotin grafikasi va 1939 yildan yana rus grafikasi asosida shakllangan.

| Xakas tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Хакас тілі, ранее Хакас тіլі, тадар тілі |
| **Mamlakatlar** | Rossiya |
| **Rasmiylik holati** | Xakasiya |
| **Mintaqalar** | Xakasiya, Tuva, Krasnoyarsk oʻlkasi |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 42 604[1] |
| **Holati** | Xakasiya Respublikasining davlat tili |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Yevroosiyo tillari |
| **Til oilasi** | Oltoy tillari<br>Turkiy tarmoq<br>Xakas guruhi |
| **Alifbosi** | kirill |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-3** | kjh |

**Xakas tili** (xakascha *xakas tili*) — xakaslarning adabiy tili. Asosan Rossiya tarkibidagi Xakasiya Respublikasida rasmiy til maqomiga ega. Xakas tilida gaplashuvchilar soni 52 ming (2002 yil) kishi. Xakas tili turkiy tillarining sharqiy butogʻining xakas-oltoy guruhiga kiradi. Dialektlari: sagʻay, kachin, qizil. Adabiy tilining asosi sagʻay va kachin dialektlaridir. Alifbosi kirillchaga asoslangan.

## Mundarija



## Alifbosi

1924-yili kirill alifbosiga asoslandi, 1929-yildan boshlab lotin alifbosiga, 1939-yili qaytadan kirill alifbosiga oʻtdi.

### Lotin alifbosi

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| A a | B b | C c | Ç ç | D d | Ə ə | F f | G g |
| Ƣ ƣ | I i | Į į | J j | K k | L l | M m | N n |
| Ņ ņ | O o | Ɵ ɵ | P p | R r | S s | Ş ş | T t |
| U u | V v | X x | Y y | Z z | Ƶ ƶ | | |

### Kirill alifbosi

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| А а | Б б | В в | Г г | Ғ ғ | Д д | Е е | Ё ё |
| Ж ж | З з | И и | Й й | І і | К к | Л л | М м |
| Н н | Ң ң | О о | Ӧ ӧ | П п | Р р | С с | Т т |
| У у | Ӱ ӱ | Ф ф | Х х | Ц ц | Ч ч | Ҷ ҷ | Ш ш |
| Щ щ | Ъ ъ | Ы ы | Ь ь | Э э | Ю ю | Я я | |

## Manbalar


1. Perepis-2010 (http://www.gks.ru/free_doc/new_site/population/demo/per-itog/tab6.xls)



к · м · т (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Turkiy_tillar&action=edit) **Turkiy tillar**

*Qiya yozuvda* oʻlik tillar

| | |
|---|---|
| **Bulgʻor** | *Bulgʻor* · Chuvash · *Xun* · *Xazar* · *Turkiy Avar* |
| **Qarluq** | *Qadimgi Turkiy* · Ayni[1] · *Xorazmiycha turkiy* · *Chigʻatoy* · Ili Turki · Lop · Uygʻur · Oʻzbek |
| **Qipchoq** | Oltoy · Baraba · Boshqird · Qirim tatar[2] · *Kuman* · *Fergana Kipchak* · Qorachoy-Bolqor · Qaraim · Qoraqalpoq · Qozoq · *Qipchoq* · Qirimchaq · Qoʻmiq · Qirgʻiz · Noʻgʻoy · *Eski Tatar* · Tatar · Urum[2] |
| **Oʻgʻuz** | Afshar · Ozarbayjon · Crimean Tatar · Gagauz · Balkan Gagauz Turkish · Xuroson-turkiy · *Old Anatolian Turkish* · *Usmonli turk* · *Pecheneg* [3] · **Qashqay** · Salar · Turk · Turkman · Urum |
| **Argʻu** | Xalaj |
| **Uygʻur** | Chulim · Dolgan · Fuyü Gïrgïs · Xakas · Shor · Tofa · Tuva · Gʻarbiy Uygʻur · Saxa/Yoqut |

1 Aralashgan (qoʻshma) til. 2 Shuningdek Oʻgʻuz. 3 Munozarali




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*